# ХИТОЙ ТИЛИДАГИ СОН СЎЗ ТУРКУМИНИ ЎРГАНИШ ДАРАЖАСИНИНГ ИЛМИЙ-НАЗАРИЙ АСОСЛАРИГА ОИД

*МАВЛЯНОВА УМИДА*
ORCID: 0000-0002-0651-7233
*филология фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD), ТДШУ*

***Аннотация.*** *Мазкур мақола ҳозирги замон хитой тилида сон сўз туркумининг ўзига хос хусусиятлари ҳақида бўлиб, бу фикрлар ўзбек хитойшуносларининг бевосита хитой тили грамматикаси билан боғлиқ бўлган манбаларини таҳлил қилиш натижасида олинган. Мақолада сонларнинг гапда келиши ва ишлатилишининг муҳим жиҳатларига тўхталиб, мисоллар ёрдамида мазкур сўз туркуми ҳақида маълумотлар келтирилган.Тил тизимидаги энг консерватив қисмлардан бири сон сўз туркумини тадқиқ манбаи ўзбек хитойшунослари томонидан қисман ўрганилган. Шу билан бирга, хитой тилида сонларнинг семантик хусусиятлари, нумерология соҳасида сон ва символлар мутаносиблигини монографик тарзда таҳлилга тортиш, хитой дискурсидаги сонларнинг миллий-маданий хусусиятларини очиб бериш, хитой тилида сонларнинг лингвомаданий хусусиятларини таҳлил қилиш каби масалалар олдимизда долзарб бўлиб турибди.*
***Таянч сўз ва иборалар:*** *Сон, ҳисоб сўз, редупликация, аффиксация, рақамлар.*

***Аннотация.*** *Статья посвящена особенностям числительных в современном китайском языке, которые были получены при анализе источников узбекских синологов, имеющих непосредственное отношение к китайской грамматике. В статье рассматриваются важные аспекты чисел и осуществляется анализ на примерах. Вместе с тем, перед нами стоят такие вопросы, как семантические особенности чисел в китайском языке, монографический анализ соотношения чисел и символов в области нумерологии, раскрытие национально-культурных особенностей чисел в китайском дискурсе, анализ лингвокультурных особенностей чисел в китайском языке.*
***Опорные слова и выражения:*** *Числительное, счётные слова, редупликация, аффиксация, числа.*

***Abstract.*** *The article is devoted to the peculiarities of numerals in the modern Chinese language, which were obtained by analyzing the sources of Uzbek Chinese scholars who are directly related to Chinese grammar. The article discusses important aspects of numbers and analyzes by examples. At the same time, issues such as the semantic properties of numbers in the Chinese language, the monographic analysis of the proportions of numbers and symbols in the field of numerology, the discovery of the national-cultural characteristics of numbers in the Chinese diskurs, the analysis of the linguistic characteristics of numbers in the Chinese language are relevant before us.*
***Keywords and expressions:*** *Numeral, counting words, reduplication, affixation, numbers.*

Сон илм-фанда ҳам, кундалик ҳаётда ҳам турли вазифаларда ишлатилади. Сонлар ёрдамида биз ҳисоб натижаларини қайд қилишда (йигирма нафар, қирқ йил), кўпликнинг унсурлари ўртасидаги тартибни белгилашда (биринчи сўзга чиқувчи, миллионинчи яшовчи одам), бирон бир нарсанинг ўлчови натижаларини ифодалашда (бир ярим километрли йўл). Бундан ташқари, сон белгилари сўзлар, ҳарфлар ўрнида қўлланилиши мумкин, масалан, текстни кодлаш учун [1].

Хитой маданияти энг қадимги ёзма маданиятларнинг бири сифатида эътироф этилади. Ю. М. Лотман ёзувни хотира шаклларининг бири, деб ҳисоблайди. Мазкур нуқтаи назардан тарих "ёзув пайдо бўлишининг қўшимча натижаси" сифатида талқин қилиниши мумкин. "Ёзма маданият ўтмишга йўналтирилган бўлса, оғзаки маданият эса – келажакка қаратилади. Шунинг

[1] Каримов А.А. Хитой тилидаги ҳисоб сўзлар: лексик-семантик, функционал таҳлил.– Т.: Фан ва технология, 2003.– Б.108. Karimov A.A. Xitoy tilidagi hisob so'zlar: leksik-semantik, funktsional tahlil.– T.: Fan va texnologiya, 2003.– B.108

учун унда башоратлар, фол очиш ва олдиндан тахминлар катта роль ўйнаган". Олимнинг фикрига кўра, "оғзаки хотира дунёси рамзларга тўла", материал предметлар қаторидан жой олиб, сўзлардан иборат матнга эмас, маросимлар матнига киритилади. Ёзма маданиятида эса бу ҳолат бошқача. Бундай маданият "Худо ёки Табиат томонидан яратилган Матнни кўришга, унда ифодаланган хабарни ўқишга интилади"[1] . Хитойликлар томонидан айнан шундай "олам-матнни ўқишда" сонлар катта аҳамиятга эга. А. М. Карапетьянцнинг "Хитой тили катта луғати"даги (中文大辞典 1962-1968) маълумотларга кўра, сонлардан бошланадиган 13296 та луғат мақоласи мавжуд [2].

Хитойда тилни ўрганиш 2 минг йил аввал бошланиб, XIX асрнинг охирларигача, бир оз ҳинд илмининг таъсири эътиборга олинмаса, мустақил равишда ривожланиб келган эди. Классик хитой тилининг ўзига хослиги флектив бўлмаган, иероглифик ёзув орқали ёзиладиган тил негизида вужудга келган[3] .Табиийки, шунинг учун ҳам хитой тил анъанасида иероглиф, унинг ўқилиши ва маъноси асосий объект сифатида танланган, тилшуносликнинг энг ривожланган бўлимлари эса, ёзув (графика), лексикология ва фонетика ҳисобланган. Хитой тилшунослигининг биринчи классик олими Сюй Шэнь (эрамизнинг I-асри) иероглифларнинг таснифини таклиф қилиб, уларнинг таркибий қисмларини ажратди[4].III-VI асрларда омофонлар ва қофиялар луғатлари яратилди ва тонларга тавсиф берила бошланди. Хитой тилининг изоляцион характери туфайли грамматиканинг ривожланиши анча орқада эди. Хитой тилини грамматик жиҳатдан ўрганиш XIX асрнинг охиридан, айнан Ма Цзян Чжун (马建忠mǎjiànzhōng) нинг "Маши вэнтон (马氏文通mǎshìwéntōng)" грамматикаси 1898 йилда нашр қилинишидан бошланган эди[5] . Бироқ, бундан олдин Хитойда грамматика тадқиқи Европа таъсири доирасидан четлашмасди. Демак, хитой грамматикаси илк даврларда анъанавий европа грамматикалари намуналари асосида тузилган. Табийки, бундай ёндашувда асосий эътибор тилларнинг умумий хусусиятларига берилган, аммо хитой тилининг ўзига хос хусусиятлари, хусусан, миқдор(сон) семантикасини ифодаловчи алоҳида усул ҳисобланган – ҳисоб сўзлар (классификаторлар)га етарли даражада эътибор қаратилмасди. Бу мавзу ҳақида ўзбек хитойшуноси А.А.Каримов ўзининг монографиясида шундай ёзади: "Ҳисоб сўзлар, одатда, мустақил равишда гап бўлаклари вазифасида кела олмайди. Махсус вазиятларда улар аниқловчи вазифасида келиши мумкин. Сонлар ҳам ҳисоб сўзлар каби камдан-кам ҳолатлардагина гап бўлаклари бўла оладилар. Сон ва ҳисоб сўзи бирикишидан ҳосил бўлган миқдорий бирикмалар гапда бемалол ҳар хил вазифаларда келадилар"[6].

---

[1] Мавлянова У.Х., Назирова Ш.М. Хитой филологиясига кириш.-Т.:ТошДШИ,2018.-170 б. Mavlyanova U.X., Nazirova Sh.M. Xitoy filologiyasiga kirish.-T.:ToshDShI,2018.-170 b.

[2] Мавлянова У. Х. Хитой тили.-Т.:ТошДШИ, 2017.-304 б. Mavlyanova U. X. Xitoy tili.-T.:ToshDShI, 2017.-304 b.

[3] Мустафаева С.Т.Хитой тили тилшунослик терминлари тизимининг шаклланиши ва тараққиёти: Монография -Т.: "Шарқ",2016.-Б.86. Mustafaeva S.T.Xitoy tili tilshunoslik terminlari tizimining shakllanishi va taraqqiyoti: Monografiya -T.: "Sharq",2016.-B.86.

[4] Сюй Шень (许慎xǔshèn )(58-147) Хитойнинг машҳур файласуфи,тилшунос олим. "Шуо вен Цзецзи（说文解字 Оддий ва мураккаб иероглифлар таснифи" номли илк луғат асосчиси.Унда 9353та иероглиф 540 та калит асосида тузилган. Syuy Shenь (许慎xǔshèn )(58-147) Xitoyning mashhur faylasufi,tilshunos olim. "Shuo ven Szetszi（说文解字 Oddiy va murakkab ierogliflar tasnifi" nomli ilk lug'at asoschisi.Unda 9353ta ieroglif 540 ta kalit asosida tuzilgan.

[5] Мустафаева С.Т.Хитой тили тилшунослик терминлари тизимининг шаклланиши ва тараққиёти: Монография -Т.: "Шарқ", 2016.-Б.86. Mustafaeva S.T.Xitoy tili tilshunoslik terminlari tizimining shakllanishi va taraqqiyoti: Monografiya -T.: "Sharq",2016.-B.86.

[6] Носирова С.А. Ҳозирги замон хитой тилида дипломатик атамаларнинг лексик-семантик ва структурал таҳлили . Т., ф.ф.н.диссерт., 2007.- Б.97. Nosirova S.A. Hozirgi zamon xitoy tilida diplomatik atamalarning leksik-semantik va struktural tahlili . T., f.f.n.dissert., 2007.- B.97 .

Ўзбек хитойшунослиги матаби намоёндалари ҳам хитой тилида сон сўз туркуми масалаларини ўрганиб келмоқдалар. Сон ва ҳисоб сўзларнинг бирга келиши масаласида юқорида тилга олган ўзбек хитойшуноси А.А.Каримов фикрича: “Тил ўзининг тарихий ривожланиш жараёнида ўзида бирон бир грамматик маънони ифодалаш учун ҳар хил воситаларни ва усулларни ишлатиб кўради. Ҳисоб сўзлари вэняндаги (қадимги хитой тили) диахроник ўрганишимиз эса ҳозирги замон хитой тили ҳисоб сўзларининг табиатини ва ўзига хослигини яхшироқ тушуниш учун керакли ишдир”.

Олим мавзуга ўзига хос ёндашиб, қадимги хитой тилида сонларнинг бевосита бошқа сўз туркумлари, айниқса ,ҳисоб сўзлари билан гапда келишини моҳирона талқин қилади.У вэнянда отларнинг миқдорини ифодалаш учун ишлатиладиган 5та моделни кўриб чиққан.1-модел “сон+от” (масалан,二人èrrén *икки одам*); 2-модел “ от+сон” (масалан, 牛一niúyī *битта сигир*,羊一yángyī *битта қўй*); 3-модел “ от+сон+ҳисоб сўзи”(масалан 马三匹mǎsānpǐ*учта от*); 4-модел “сон+ҳисоб сўзи+之+от”(масалан,三寸之舌sāncùnzhīshé *сўзга уста*.сўзма-сўз: унинг тили уч сун(10см));5-модел” сон+ҳисоб сўзи+от” (масалан, 一尺布yìchǐbù *бир чи (метр)газмол*,一斗粟yīdǒusù бир бир доу(сиқим) дон).

Ҳаракат ҳисоб сўзларининг ҳам қадимги хитой тилида қўлланиш услубига тўхталган.Уларни уч моделга бўлган:1-модел “сон+феъл”(масалан,三鼓sāngǔ *дўмбирага уч маротаба урмоқ*); 2-модел” феъл+者+сон”(масалан,坏者三huàizhěsān *ёвузликлари кўп* .Сўзма-сўз: ёмонликлари уч карра кўп); 3-модел “ феъл+сон+ҳисоб сўзи” (масалан ,读三遍dúsānbiàn *уч маротаба ўқимоқ*).

С.А.Носированинг “Ҳозирги замон хитой тилида дипломатик атамаларнинг лексик-семантик ва структурал таҳлили” номли илмий тадқиқот ишида ҳозирги замон хитой тилида дипломатик атамаларнинг ясалишида сон иштирокидаги аббревиация усули ҳақида шундай фикр билдирган: “Хитойча қисқартма сўзлар-хитой тили лексикасининг бир қисми ҳисобланади... Улар орасида сон билан боғлиқ бўлган қисқартма сўзлар ҳам бор. Масалан, 简称 Jian cheng *оддий қисқартмалар* услубидаги қисқаришнинг моделларидан бирида асосан сонлар билан тузилган қисқартма сўзларга ишлатилади. Масалан: 一（二，三）秘Yi (er/ san) mi. Тўлиқ кўриниши: 一（二，三）等秘书 Биринчи (иккинчи, учинчи) даража котиби: Сон + AB = Сон А.Ёки: 一中一台yizhong yitai “Битта Хитой битта Тайван” атамаси一yi сон сўзига 中zhong, яъни 中国zhongguo, ҳамда台tai, яъни 台湾 taiwan сўзларининг биринчи бўғинларининг бирлашуви натижасида янги атама ҳосил бўлган[1].

Хитойликларнинг миллий онг фактори кўплаб янги аббревиатураларнинг ясалишида бирламчи аҳамиятга эга. Хитой тилида янги атамаларнинг хосил бўлишида когнитив усулнинг кенг тарзда қўлланилишини қуйидаги мисоллар ёрдамида ҳам кўриш мумкин. Масалан: 两个中国 liangge zhongguo мисолини оладиган бўлсак, ушбу атамани сўзма- сўз таржимаси “иккита Хитой”, албатта, ушбу атамани бу тарзда таржима қилиш кўплаб тушунмовчилик ҳолатларини юзага келтириши турган гап, бу ерда таржимон албатта хитойликларнинг психологияси, миллий онг фактори каби когнитив лингвистика нуктаи – назаридан ёндашиши лозим, фақат шу холдагина ушбу атамананинг тўғри таржимасини келтириш мумкин бўлади, жумладан “икки тузумга эга бўлган ХХР”. Ёки яна бир неча бошқа мисоллар:

[1] Хашимова С.А.Ҳозирги хитой тилида редупликация. Фил.фан.номз...дис.Автореферати.-Т.,2009.-26 б. Xashimova S.A.Hozirgi xitoy tilida reduplikatsiya. Fil.fan.nomz...dis.Avtoreferati.-T.,2009.-26 b.

三大作风sanda zuofeng “уч хил услуб” (理论和实践相结合的作风，和人民群众紧密地联系在一起的作风，批评和自我批评的作风lilun he shijian xiangjiehede zuofeng，he renmin jinmide lianxi zaiyiqide zuofeng , piping he ziwo pipingde zuofeng назария ва амали`тнинг бирлашуви, омма билан бирлашув ва танқид, ўз-ўзини танқид қила билиш услублари);

两个文明lianggewenming “икки маданият” (社会主义物质文明，社会主义精神文明 shehui zhuyi wuzhi wenming , shehui zhuyi jingshen wenmingматериал социалистик ва маънавий социалистик маданият)；

三个面向 sange mianxiang “уч нарсага юзма –юз туриш” (面向现代化，面向世界，面向未来 mianxiang xiandaihua, mianxiang shijie, mianxiang weilai модернизацияга, дунёга ва келажак сари );

四个现代化sige xiandaihua “4 хил модернизация” (工业，农业，国防，科学技术现代化 gongye, nongye, guofang, kexuejishu xiandaihua ишлаб чиқариш, халқ хўжалиги, армия соҳаси ва фан-техника модернизацияси) каби мисолларни когнитив методни қўлламасдан таржима қилиш кўплаб хатоликларга олиб келиши мумкин[1].

Лекин, беистисно айтиш мумкинки, ҳозирги замон хитой тилининг лексик қатламида аббревиация усули билан вужудга келган янги атамалар сони, жумладан сон билан боғлиқлари кўпайиб бормоқда.

Ҳозирги замон хитой тилида турли сўз туркумларида, хусусан сон сўз туркумида редупликатив бирликларнинг структур ва функционал таҳлили, редупликатив сўзлар моделларининг хусусиятларини очиб беришда С.А. Ҳошимованинг изланишлари беқиёсдир. Олиманинг ишини таҳлил қилар эканмиз, сон ва ҳисоб сўз бирикмасининг редупликацион 3 та моделини кўрдик: “АА”, “一АА”, “一 А一А”. Ҳисоб сўзларнинг “АА” кўриниши одатда кўп учрайдиган такрорий моделлардан бири бўлиб,мазкур редупликатив кўринишига эга бўлган сўз “ҳар бир” деган маънони билдиради. “一АА”кўриниши юқоридаги моделдан 一yī *бир* сони қўшилиши билан фарқ қилади, *кўп* маъносини англатади. “一 А一А”модели сон ва ҳисоб сўз бирикмасининг тўла такрорланган кўриниши ҳисобланади[2].

Тадқиқот ишида сонлар редупликациясига оид бўлим ёки боб ажратилмаган. Такрорланган миқдорий–ҳисоб бирикмаларнинг грамматик функциялари ҳақида тўхталиб, ҳисоб сўз ва сон бирга қўлланилиб миқдорий бирикмани ҳосил қилиниши батафсил кўрсатилган. Бунда улар бирикманинг ичида якка ҳолда такрорланиши мумкинлиги аниқ баён этилган[3]. Масалан:

1. Миқдорий бирикма таркибидаги сўз алоҳида ўзи такрорлана олади. Одатда, кўпинча 一 yi “бир” сони такрорланиб, “ҳар бир” маъносини англатади ва гапда ҳол вазифасини бажаради: 一一握手yīyīwòshǒu *бирма-бир қўл сиқмоқ.*

2. Миқдорий бирикмада бир вақтнинг ўзида сон ҳам, ҳисоб сўз ҳам такрорланиб келиши мумкин. Агар улар аниқловчи вазифасини бажараётган бўлса, уларга албатта 的 de қўшилади: 一盘一盘的水果 yìpán yìpán de shuǐguǒ *тақсимча-тақсимча ҳўл мевалар.*

---

[1] Хашимова С.А.Ҳозирги хитой тилида редупликация.Монография.-Т.: “Наврўз” нашриёти, 2017.-Б.80. Xashimova S.A.Hozirgi xitoy tilida reduplikatsiya.Monografiya.-T.: “Navro’z” nashriyoti , 2017.-B.80.

[2] Горский. Д.П.Вопросы абстракции и образование понятий.- М., 1961. -С. 226-247.Gorskiy.D.P.Voprosi abstraksi I ispolzovanie ponyatiy.-M.,1961.-S.226-247.

[3] Карапетьянц А.М. Древнекитайская системология и математика // ХП научная конференция «Общество и государство в Китае». -М., 1981. Ч. 1.-С.62.Karapetyans A.M.Drevnekitayskaya sistematologiya I matemetika // ХП nauchnaya konferensiya .-M.,1981.Ch.1.

3.Такрорланган миқдорий бирикмада 一yi "бир" сони тушиб қолиши мумкин, бунда миқдорий бирикмадан сўнг 的 de қўйилмайди:

这时候件件往事又桶上心头zhè shí hòu jiàn jiàn wǎng shìyòu tǒng shàng xīn tóu *Шу вақт ўтган ишларнинг ҳаммаси бирма-бир кўз олдида намоён бўлди.*

4.Иккиланган миқдорий бирикмалар ҳол вазифасида келиши мумкин. Бунда улар "кетма-кет равишда" маъносини беради: 两个两个地liǎng gèliǎng gè dìиккита-иккита бўлиб.

5.Агар такрорланган миқдорий бирикмада 一 yi "бир" сони тушириб қолдирилса, у ҳолда 的 de ҳам қўйилмайди:

天气一天天暖和起来了tiān qì yì tiān tiān nuǎn huo qǐlái le *Об-ҳаво кундан-кунга исий бошлади.*

Бундан ташқари олиманинг фикрича , сонлар ёрдамида феъллар кесимида ҳам редупликатив моделлар ҳосил бўлиши мавжуд.Масалан: 看一看(kàn yī kàn) *кўрмоқ,кўриш* маъносини берувчи сўз. Бу ҳол редупликатив феъллар модели бўлиб, сон унинг таркибий қисми бўлиб ҳисобланади. Қоидага кўра, 一yī *бир* сонидан бошқа сонлар қўлланила олмайди. Бошқа сонлар ҳам мустақил иккиланиши мумкин, лекин улар ўзининг соф маъносини сақлаб қолади. Масалан: 三三个 sān sān gè *учталаб*. Бу ҳолда сўз редупликатив шаклга эга бўлмайди, фақат жуфт сўз бўлиб,такрорий шаклга эга бўлади холос.

Ҳошимова С.А. тадқиқот ишларида жадвал асосида хитой тилида сўз туркумлари редупликациясининг тўлиқ ва тўлиқсиз моделларининг ўзаро фоизли нисбатини берган ва от, сифат, сон сўз туркумларида тўлиқ ва тўлиқсиз редупликатив моделлар тенг миқдорда учраши таҳлил қилинганлигини англаш мумкин[1].

Ўзбек хитойшуносларининг тадқиқот ишларини кузатар эканмиз, Мустафаева С.Т.нинг "Хитой тили тилшунослик терминлари тизимининг шаклланиши ва тараққиёти" монографиясида хитой тили тилшунослик терминларининг ясалиши ва структур хусусиятларида сон билан боғлиқ жиҳатларни учратдик. Олима хитой тили сўз ясалишида композицион усулдан кейин иккинчи катта усул аффиксация усули деб ҳисоблайди. Унинг фикрича ,хитой тили префиксларидан 第dì "-нчи" тартиб сонини ҳосил қилувчи префикс, 反fǎn "анти"-, "контр"-тилшунослик терминларини ясашда ишлатилади: 第一人称（身）dìyīrénchēng （shēn） "биринчи шахс"第› dì тартиб сонларни ясовчи префикс+ 一yī "бир"+ 人称（身）rénchēng (shēn) "шахс"; 第三格dìsāngé " учинчи келишик" › 第dì тартиб сонларни ясовчи префикс +三sān "уч" + 格gé " келишик" вазифасида келади[2].

С. Мустафаеванинг фикрича, аффиксация усули хитой тили сўз ясалиши етакчи ўринлардан бирини эгалласа-да, тилшунослик соҳаси терминларининг ҳосил қилинишида у қадар маҳсулдор ҳисобланмайди.

Сонларга хос масалалар қисман "Хитой тили филологиясига кириш" ўқув қўлланмасида ва мавзунинг амалий масалалари "Хитой тили" дарслигида ёритилган. Биз унда сонларга умумий тавсиф бериб, сонларнинг таснифланишида орттирма сонлар, каср сонлар, фоиз

---

[1] Кирюхина Л.В.Синтаксические исследования китайского грамматиста Ма Цзяньчжуна. Вестник Бурятского государственного университета. -Тамбов. Грамота, 2016. №6 (60) в 3-х ч.Ч.1. -С.117-120. Kiryuxina L.V.Sintaksicheskie issledovaniya kitayskogo grammatista Ma Szyan'chjuna. Vestnik Buryatskogo gosudarstvennogo universiteta.-Tambov.Gramota,2016.№6(60)v 3-x ch.Ch.1.-S.117-120.

[2] Лотман Ю.М. Несколько мыслей о типологии культур // Языки культуры и проблемы переводимости. –М., 1887. -С. 6-11.

сонлар, тахмин сонларни таърифлашга, сонларнинг ясалиши ва сонларнинг грамматик хусусиятлари каби маълумотлар беришга ҳаракат қилганмиз[1].

Хулоса қилиб айтиш мумкинки, тил тизимидаги энг консерватив қисмлардан бири сон сўз туркумини тадқиқ манбаи ўзбек хитойшунослари томонидан қисман ўрганилган. Лекин, хитой тилида сонларнинг семантик хусусиятлари, нумерология соҳасида сон ва символлар мутаносиблигини монографик тарзда таҳлилга тортиш, хитой дискурсидаги сонларнинг миллий-маданий хусусиятларини очиб бериш, хитой тилида сонларнинг лингвомаданий хусусиятларини таҳлил қилиш каби масалалар олдимизда долзарб бўлиб турибди.

[1] Лингвистический энциклопедический словарь. под редакцией В.Н.Ярцевой, – Москва: "Советская энциклопедия", 1990. -С.222. Lingvisticheskiy ensiklopedicheskiy slovar'. pod redaksiey V.N.Yarsevoy, – Moskva: "Sovetskaya ensiklopediya", 1990. -S.222.